

# MARL






# MALTA




## Fuljett maħruġ mill-MARL

## Għad-Dilettanti tar-Radju

## Maltin u Għawdxin

### Numru 41

### Awissu 2009




**Fiċ-Ċentru mhux permess tipjip**

**Mill-Editur**

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Awissu 2009 li hija l-41 ħarġa ta' din is-sensiela.

Il-**MARL** żammet **BBQ** nhar is-Sibt 18 ta' Lulju fiċ-Ċentru tagħna **Ħ'Attard** mis-7.30 ta' filgħaxija 'il quddiem fejn attendew numru sabiħ ta' membri kif ukoll il-familji tagħhom.

Waqt dan il-**BBQ** ġew ippreżentati ċertifikati lil dawk li għaddew mill-eżami u issa anki ġabu l-liċenzja ta' dilettanti tar-radju. Infakkru li dawn kienu **Thomas Colin** li għadda wkoll miċ-**ĊW** u **Cordina Publius** li ġab in-nominattiv **9H5PC**. Nawgurawlhom ħafna kuntatti u snin twal ta' ħidma fuq l-arja.

Ċertifikati oħra tqassmu lil dilettanti tar-radju li attendew kors dwar l-elettronika li aktar qabel ġibna dettalji dwaru għal min ried jieħu sehem. Minħabba li kien hemm xi wħud li ma setgħux jiġu għall-**BBQ**, iċ-ċertifikati tagħhom se jinghatawlhom aktar tard.

F'dan il-Fuljett għandkom ritratti ta' l-antenni li s'issa twaħħlu mill-membri tal-grupp ta' emerġenza tal-**MARL** fiċ-Ċentri tad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili.

Radd il-ħajr imur lejn dawk kollha li taw l-għajnuna tagħhom biex twaħħlu dawn l-antenni li huma meħtieġa biex ikollna komunikazzjonijiet effiċjenti jekk Alla ħares qatt ikun hemm xi emerġenza nazzjonali. Għandkom ukoll ritratti tal-**BBQ** kif ukoll ta' l-għoti taċ-ċertifikati.

Barra dan il-**BBQ** hemm maħsuba wkoll attivitajiet oħra għal Awissu u Settembru fejn nistgħu nerġgħu niltaqgħu flimkien mal-familja waqt li nieħdu pjaċir fiċ-Ċentru tal-**MARL**. Tinsewx toqogħdu attenti għall-avviżi fuq il-fuljett u fuq il-grupp tal-Jaħuu.

Fid-19 ta' Lulju **Dominic**, **9H1M**, għamel attentat biex issir komunikazzjoni bit-televiżjoni minn Malta għal Korfu, imma l-propagazzjoni ma kinitx tajba għal kollox. Attentat ieħor se jsir nhar il-Ġimgħa. Dettalji fl-aħħar tal-fuljett.

Aħna nixtiequhom li jkomplu sejrin b'dawn l-attentati ħalli fl-aħħar jirnexxu kif irnexxew meta għamlu kuntatt ma' **Sardinja** permezz tat-televiżjoni. Dawn huma attivitajiet tajba li juru li f'Malta għandna lil min mhux biss huwa interessat fid-delizzju tagħna, imma li jridu jkunu minn ta' quddiem biex jinkisru t-tulijiet miksuba qabel.

Bħal dejjem, nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artiklu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-**QSL** tiegħi jew tistgħu tibgħatuha fuq l'e-mail tiegħi **9h1av at searchmalta dot com**.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

**Ritratti ta' l-Antenni**

**Ċentru tax-Xemxija**



**Dawn l-antenni ġew imwaħħla fuq iċ-Ċentru tal-Protezzjoni Ċivili ix-Xemxija.**

**Ċentru ta' Kordin**




**Dawn l-antenni ġew imqwaħħla fuq iċ-Ċentru tal-Protezzjoni Ċivili ta' Kordin**

Radd il-ħajr lil dawk kollha li qegħdin jagħtu l-għajnuna tagħhom biex jitwaħħlu dawn l-antenni u biex dejjem ikunu għal-lest għal dak li jista' jinqala'.

## Ripetituri tad-Dilettanti tar-Radju f'Malta

Hawnhekk għandkom lista' ta' ripetituri li għandna **Malta** kif ukoll dettalji oħra dwarhom li huma siewja biex wieħed jużahom.

| Ripetitur/ Ħolqa | Frekwenza Ħruġ | Frekwenza Dħul | Lokal | Mod | Stat | Ton ta' Aċċess | Nod |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| R1 | 145.625 | 145.025 | Għawdex | FM – Kliem | Jaħdem | Xejn | Xejn |
| R3 | 145.675 | 145.075 | In-Naxxar | FM – Kliem | Mhux Jaħdem | Xejn | Xejn |
| R4 | 145.700 | 145.100 | L-Mdina | FM – Kliem | Jaħdem | 88.5Hz CTCSS | Xejn |
| R7 | 145.775 | 145.175 | Ħ'Attard | FM - Kliem | Mitfi għat-tiswija | Xejn | Xejn |
| 9H1ATV | 10475.000 | 1250.000 | L-Mdina | Vidjo/ Awdjo ATV | Jaħdem | Video Carrier | Xejn |
| 9H1BBS-R | 145.750 | 145.150 | L-Mtarfa | FM – Kliem (Echolink) | Jaħdem | 77.0Hz CTCSS | 5661 |
| 9H1BBS-L | 433.175 | 434.775 | L-Mtarfa | FM – Kliem (Echolink) | Jaħdem | 77.0Hz CTCSS | 145300 |
| 9H1RA-L | 433.475 | 433.475 | Il-Fgura | FM-Kliem | Jaħdem | 131.80Hz CTCSS | 260243 |
| 9H5SN-L | 145.525 | 145.525 | Il-Mosta | FM-Kliem | Jaħdem | Xejn | 357217 |

**R7** **http://www.9h1mrl.org/R7.htm**
**9H1ATV** **http://www.9h1mrl.org/atv.htm**
**9H1BBS-R** **http://www.9h1bbs.zoomshare.com**
**9H1BBS-L** **http://www.9h1bbs.zoomshare.com**

Nota. Bħalissa **9H1ATV** qiegħed imwaħħal biex jiġi ppruvat fiċ-Ċentru tal-**MARL Ħ'Attard** minħabba li reġa' nbena mill-ġdid. Malli l-provi li bħalissa huma għaddejjin u s'issa jidher li kollox qiegħed jaħdem tajjeb jintemmu, ir-ripetitur jerġa' jitwaħħal fejn kien qabel l-Mdina.

Tinsewx li dawn huma kollha servizzi li l-**MARL** qegħda tagħti lid-dilettanti tar-radju u għalhekk tajjeb li wieħed jaħseb kemm servizzi qegħda tagħti l-**MARL** li kieku ma kinitx hija kienu jiswew mijiet jekk mhux eluf ta' ewros fis-sena.

Dan barra **9H1BBS-R** u **9H1BBS-L** li huma mħaddma minn **Billy 9H1IA-G0DEO**, **9H1RA-L** li huwa mħaddem minn **9H1RA** u **9H5SN-L** li huwa mħaddem minn **9H5SN**. Radd il-ħajr lilhom ukoll.

Radd il-ħajr lil dawk kollha li qed jagħtu sehemhom ħalli jkollna dawn l-affarijiet u jieħdu ħsiebhom ħalli jitgawdew mid-dilettanti tar-radju kollha. Tinsewx li tagħmlu użu tajjeb tagħhom u tabbużawhomx.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Il-Konferenza Dinjija tar-Radju

Tħabbar li l-Konferenza Dinjija tar-Radju li kellha ssir għall-aħħar xhur tas-sena **2011** issa se ssir fil-bidu tas-sena **2012**. Il-Kunsill ta' l-**ITU** li huwa l-organu aministrattiv minn rappreżentanti minn 46 nazzjon membru ta' l-Għaqda Internazzjonali tat-Telekomunikazzjoni **ITU** qabel li l-Konferenza Dinjija tar-Radju li jmiss issir fis-sena **2012**.

Għalkemm għall-ewwel kienet se ssir bejn l-24 ta' Ottubru u t-18 ta' Novembru **2011 f'Geneva l-Isvizzera**, il-Kunsill issa ippropona li din issir bejn it-23 ta' Jannar u s-17 ta' Frar **2012**.

Il-membri kollha ta' l-**ITU** issa qegħdin jiġu ikkonsultati dwar dawn id-dati u mistennija li jagħtu t-tweġibiet tagħhom sat-3 ta' Awissu. Il-Kunsill kien għamel proposti oħra għall-Ħarifa **2011** imma kien hemm diffikultajiet li minħabba fihom kellu jipproponi dawn id-dati ġodda għall-**2012**.

Infakkru li għal din il-Konferenza Dinjija hemm proposta għal allokazzjoni dinjija lid-dilettanti tar-radju fuq il-frekwenza ta' **500 kHz**.

Nittamaw li din il-proposta tgħaddi għax jekk le Malta ma ningħatawx allokazzjoni għax waqt li pajjiżi oħra ma joqogħdux jistennew deċiżjonijiet mill-Għaqda Internazzjonali tat-Telekomunikazzjoni biex jagħtu allokazzjoni lid-dilettanti tar-radju tagħhom, hawn Malta ħadd ma jkun irid jieħu deċiżjoni.

Dan rajnih anki fl-allokazzjoni tal-**136 kHz** fejn kellna nistennew li tittieħed deċiżjoni mill-Konferenza Dinjija tar-Radju u xorta waħda ma ingħatajniex permess li nitkellmu fuqha qabel id-data deċiża mill-Konferenza minkejja li dilettanti tar-radju f'pajjiżi oħra kienu ilhom is-snin li ingħataw permess jużawha.

Nittamaw li Malta ma nibqgħux daqshekk lura u l-awtoritajiet jieħdu deċiżjonijiet bħal ma jagħmlu pajjiżi oħra u ma joqogħdux jistennew li jkun hemm deċiżjonijiet mill-Konferenza Dinjija qabel jieħdu deċiżjoni huma.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Il-Fanali tal-Vapuri

Infakkarkom li dawk kollha interesati li jaħdmu fl-attivita' tal-Fanali u l-Vapuri Fanali li ssir kull sena għandhom ilestu kollox u ma jħallux kollox għall-aħħar waqt. Din l-attivita' din is-sena sejra ssir bejn il-15 u s-16 ta' Awissu.

Dawk kollha li jħobbu jaħdmu minn barra m'għandhomx jitilfu opportunita bħal din. Tinsewx li formola tad-dħul tistgħu tniżżluha minn fuq **http://illw.net/contact_us.php**

Din tkun okkażjoni tajba ħalli wieħed ikun jista' jipprova tipi differenti ta' antenni u jara d-differenza tagħhom skond ma tkun il-propagazzjoni.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Ritratti tal-BBQ ta’ Lulju 2009

Hawn taħt għandkom xi ritratti tal-**BBQ** li sar fiċ-Ċentru tal-**MARL** nhar is-Sibt 18 ta’ Lulju 2009. Ix-xogħol ma jsirx biss waqt il-**BBQ**, imma jkun hemm ħafna preparamenti.

Għaldaqstant, radd il-ħajr lil dawk kollha li attendew kif ukoll lil dawk kollha li ħadmu kemm qabel kif ukoll waqt il-**BBQ** ħalli dan il-**BBQ** ikun suċċess bħas-snin ta’ qabel. Prosit lil kulħadd. Ritratti ta’ **9H1AV**.



**Ivan 9H1PI jirranġa d-dawl**



**9H1SF, 9H1AJ u 9H1XE**



**Albert 9H5AP ilesti l-ħatab**



**Taħraqx l-ikel**





**In-nies bdew jaslu u jltaqgħu flimkien**



**9H1XS x’għedt m’għawnx ikel?**



**Le ma smajniex tajjeb**



**9H1XE jagħmilha ta’ barman**



**9H1JM, 9H1M 9H1FX**




**Il-MARL qed taħraq bil-ħeġġa**



**Antenna speċjali ta’ 9H1AJ 9H1AK**







**Il-mejda tas-salad**




9H1PI isajjar

9H5JQ Joseph 9H5KS Kenneth




9H1GP Mark 9H1J Joanne




Diskussjoni

9H1PI/ tieni ħarmonika




9H5IR iqatta d-dulliegħ

9H1XE jaħsel il-platti





9H1AJ b'antenna speċjali

9H1PI jieħu ħsieb it-tielet ħarmonika

## L-Għoti taċ-ċertifikati

Waqt il-BBQ sar it-tqassim taċ-ċertifikati li xi wħud li attendew għall-kors fl-elettronika. Kien hemm oħrajn li ma setgħux jattendu għall-BBQ u ċ-ċertifikati tagħhom sejrin jingħatawlhom aktar tard.

Din saret attivita' ta' kull sena fejn dawk li jkunu għaddew mill-eżami ta' dilettanti tar-radju jew li jkunu attendew għal xi kors organizzat mill-MARL jingħataw iċ-ċertifikati waqt il-BBQ jew attivita' oħra.



9H4CT Colin



9H5PC Publius



9H5DX, 9H1M, 9H1XE



9H1AV Lawrence





9H15JQ Joseph 9H1BW Christopher

**Qalulna li dawk li attendew għall-BBQ ħadu pjaċir u għalhekk nħeġġuhom biex ikomplu jiġu għall-attivitajiet li norganizzaw f'ambjent familjari. Inħeġġu lil dawk li ma ġewx għal lezzjonijiet ta' l-elettronika biex darb'oħra ma jitilfuhomx għaliex dejjem hemm x'titgħallem xi ħaġa ġdida.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## L-iktar televiżjoni li ilu jaħdem

Aħbar li ltqajt magħha fuq il-**BBC** kienet dwar kif għadhom kif sabu l-aktar televiżjoni antik li għadu jaħdem.

Dan huwa sett Marconiphone 702 tas-sena 1936 li huwa maħsub li kien sar fil-bidu meta bdew it-trasmissjonijiet tat-televiżjoni fl-Ingliterra.

Dan it-televiżjoni huwa l-proprjeta' ta' Jeffrey Borinsky li huwa inġinier ta' l-elettriku u jġemma settijiet tat-televiżjoni u radjijiet antiki.

Huwa xtara dan it-televiżjoni mingħand ġabbar ieħor madwar 10 snin ilu u għadu qiegħed jaħdem fuqu biex iġibu bħal meta kien ġdid. Il-qies tat-tubu huwa ta' 12-il pulzier, huwa mwaħħal wieqaf f'kaxxa ta' l-injam u l-istampa hija riflessa fuq mera.

Fih ftit kontrolli, fosthom kontroll tal-volum u kontroll vertikali biex iżżomm l-istampa milli titla 'l fuq jew tinżel l-isfel u ma fih l-ebda mezz biex tbiddel il-kanal għaliex dak iz-zmien kien hemm biss kanal wieħed, dak tal-**BBC** li kien ixandar minn fuq il-Palazz Alexandria.

Għalkemm it-televiżjoni jidher li huwa f'kundizzjoni tajba, is-Sur Borinsky irid jibdillu xi partijiet elettroniċi biex jerġa' jagħmilhom oriġinali.

Huwa qal li l-kaxxa inġiebet għas-sbuħija li kellha qabel, imma l-għan tiegħu huwa li bil-mod il-mod jibdel il-partijiet elettroniċi biex iġibu kif kien oriġinarjament fl-1936.

It-televiżjoni għadu jaħdem bħala televiżjoni modern. Fil-fatt is-Sur Borinsky qabbdu ma kaxxa diġitali u konvertitur għal kwalitajiet moderni biex ikun jista' jirċievi trasmissjonijiet tat-televiżjoni moderni.

Huwa jixhel dan it-televiżjoni sa sagħtejn kull darba biex jibża għalih u jara films tas-snin 1930 u 40 u jgħid li jieħu gost jara dawn il-films li kienu jaraw it-telespettaturi dak iż-żmien.



Il-Mużew Nazzjonali tal-Medja għandu televiżjoni bħalu imma ma jixheluhx biex juru stampi tat-televiżjoni għaliex jibżgħu li jagħmlulu l-ħsara.

Iain Logie Baird li huwa l-kuratur tat-televiżjoni fil-Mużew jgħid li titqanqal meta tara l-Marconiphone jaħdem.

Huwa jgħid li huwa eċċitanti li tara l-immaġini kif kienu jarawha n-nies fl-1936 qabel it-televiżjoni sar komuni bħal ma huwa llum.

John Logie Baird li kien ivvinta t-televiżjoni kien in-nannu ta' Iain Logie Baird li jgħid li televiżjoni bħal dan kien iqajjem interess kbir lokali meta kien jinxtara l-ewwel darba għal 60 guinea (guinea kienet tiswa lira u xelin jiġifieri 21 xelin, jiġifieri lira u 5 ċenteżmi), li llum meta wieħed jgħodd l-inflazzjoni bil-prezzijiet tallum kien ikun jiswa daqs £11,000 (ħdax-il elf liri sterlina).

Huwa jgħid li t-televiżjoni kien xi ħaġa eċċitanti ħafna u n-nies kienu jmorru jarawh u kienu jiffullaw fid-dar ta' min kien ikollu televiżjoni biex jarawh.

Jien niftakar li kien jiġri l-istess meta daħal it-televiżjoni l-ewwel darba hawn Malta fis-snin ħamsin għaliex ftit kienu dawk li kienu jistgħu jixtru wieħed. Dak iż-żmien kien hawn biss l-istazzjon tar-**RAI 1** li oriġinarjament kien fuq il-**Kanal 2** li jiġi fejn illum għandna il-frekwenza tas-6 metri. L-aktar li kienu jinxtraw fil-bidu kienu minn każini u dawk li kienu tat-tajjeb.

Wara kien beda t-televiżjoni ta' Malta u r-**RAI** bdew ukoll jittrasmettu fuq **RAI 2 UHF** li kien jinqabad permezz ta' konvertitur li kien ikun kaxxa fuq it-televiżjoni li kien jaqleb il-frekwenza minn fuq il-**UHF** għal **Kanal 2**. Wara daħal anki r-**RAI 3** u llum m'hemmx għalfejn nagħmel kummenti fuq kemm wieħed jista' jara stazzjonijiet tat-televizjoni.

Huwa interessanti li dan it-televiżjoni ġie misjub wara li saret kompetizzjoni minn Digital UK li hija nkarigata bil-qlib tat-televiżjoni għas-sistema diġitali li l-għan tagħha huwa li turi li kull televiżjoni, antik kemm huwa antik, jista' jiġi rranġat biex juri l-kanali diġitali.

Dawn li jridu jaraw ir-rapport oriġinal kif deher fuq il-**BBC** jistgħu jidħlu fuq **http://news.bbc.co.uk/2/hi/technology/8159406.stm** fejn jistgħu jaraw anki video ta' dan it-televiżjoni u jarawh jaħdem. Ma stajtx nagħmel stampa tiegħu għaliex huwa fuq media player.

L-istampa li hija meħudha minn fuq il-paġna ta' l-internet tal-**BBC** fejn jinsab dan ir-rapport turi kamera tat-televiżjoni instantanja magħmula minn Marconi fl-1936.

Dan għaliex minħabba li t-teknoloġija kienet għadha mhux żviluppata għal kollox, kien irid jittieħed filmat ta' dak li jkun qiegħed jiġri, il-film kien jiġi żviluppat dak il-ħin stess u kien jintwera ftit sekondi wara.

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

## Attentat ta' Komunikazzjoni bit-televiżjoni

**Dominic 9H1M** u grupp ta' dilettanti tar-radju se jerġgħu jippruvaw jagħmlu kuntatt permezz tat-televiżjoni minn **Malta** għal **Korfu** minħabba li l-Ħadd li għadda l-kundizzjonijiet ma kienux tajba.

Din hija l-aħħar informazzjoni dwar dan l-attentat mingħand **9H1M**.

Data il-**Ġimgħa 24 ta' Lulju.**

Il-post se jkun mill-**Aħrax tal-Mellieħa**.

Il-grupp ta' **Malta** se jkun magħmul minn **9H1M, 9H1VW, 9H1LO, 9H1BW, 9H5CZ, 9H1SF**
**ATV O/P Frekwenza TX Malta 1270MHz**
**Saħħa 40Watts**
**Ant. 35el Yagi**

**Għawdex** se jkun hemm **9H1ES Fortunato**

Il-grupp ta' **Korfu** se jkun magħmul minn **OE3MZC, OE5ERN, OE3DDW, OE3YCB, OE3YTB, OE3AQW**
**ATV O/P Frekwenza TX Korfu 1250Mhz**
**Saħħa 40W**
**Ant. 35el Yagi**

**Frekwenza ta' komunikazzjoni Ripetitur R6 9H1BBS**
**Frekwenza ta' komunikazzjoni bejn Malta u Għawdex 145.450MHz**

Nixtiequ l-akbar suċċess lil dawn id-dilettanti tar-radju

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**

### Attivitajiet

**Grupp tal-Yahoo**

**Oqgħodu attenti u idħlu fil-grupp tal-yahoo ħalli tkunu nfurmati sewwa bl-aħħar attivitajiet li nkunu se nagħmlu.**

**Tinsewx li se jkollna attivitajiet għat-tliet xhur li ġejjin u jista' jkun li ma jkunux jistgħu jidħru fuq dan il-fuljett minħabba li jkun diġa' ħareġ u għalhekk l-avviż isir fuq il-grupp permezz ta' l-internet. Għalhekk ħudu ħsieb li jekk m'inthomx fil-grupp tfittxu tidħlu ħalli ma titilfux xi attivita' li nkunu sejrin norganizzaw.**

**Lawrence**
**9H1AV/9H9MHR**